# KANGURA




N°26



100 FRW

IJWI RIGAMIJE GUKANGURA NO KURENGERA RUBANDA NYAMWINSHI.

PECIAL.

## BATUTSI BWOKO BW'IMANA !

NI IZIHE NTWARO TUZAKORESHA KUGIRA NGO DUTSINDE INYENZI BURUNDU ??



Twamenye icyo NZIRORERA apfa n'Abatutsi.







Uwagarura Revolisiyo y'1959 y'abahutu kugirango dutsinde inyenzi-Ntutsi.

BIMENSUEL INDEPENDANT
EDITEUR: GISENYI-INFO
REDACTION ET DISTRIBUTION : GISENYI-INFO
B.P. 19 GISENYI, B.P. 1312 KIGALI
Tél. 40625 — GISENYI
73586 — KIGALI
FAX: 40519 - FAX: 75408

Abonnement annuel : Rwanda : 2400 FRW.
Afrique : 4400 FRW
Europe : 5000 FRW
Sur cpte BCR - 1427314 KIGALI

# MDR NIKOMEZA GUKORANA NA PL, ABAHUTU BOSE BAZAYISIGIRA ABATUTSI N'ABAGARAGU BABO.

Alexis KWITEGETSE
U.N.R. Campus de Ruhengeri
B.P. 44 RUHENGERI
(Umuyoboke wa MRND)

Ruhengeri, le 14 novembre 1991

Ku Buyobozi bukuru bw'ishyaka MDR
KIGALI-RWANDA

Impamvu: gusaba ibisobanuro.

Bayobozi ba MDR.,

Mbandikiye mbashimira igitekerezo mwagize cyo kuvugurura ishyaka ryahoze ryitwa MDR Parmehutu mukaryita MDR ngo bityo mushobore gufatanya n'abandi Banyarwanda gushakira hamwe icyateza uru Rwanda imbere.

Gusa n'ubwo wenda intego yanyu yari nziza, inzira munyuramo n'uburyo mwitwara ndetse n'imikorere yanyu rwose biteye agahinda. Twebwe tubafata nk'abashaka kuroha uru Rwanda. Mbanje kubamenyesha ko njye ndi umuyoboke w'imena wa MRND, gusa ntibimbuza kubasaba ibisobanuro nkeneye, nizeye ko kandi namwe muzaba abagabo mukabitanga kuko byagirira Abanyarwanda bose akamaro cyane cyane ariko abayoboke banyu ubu babibazaho byinshi.

1) Ubwiyunge bw'ishyaka MDR na PL; tuzi ko ishyaka ryanyu MDR ngo ryaba riharanira demokarasi muri Repubulika, ndetse ngo rigashimangira ibyiza bya revolisiyo yo muri 59. Ibyo ari byo byose mwemera nibura Repubulika ya mbere. Nimudusobanurire rero ukuntu mwiyunze na PL itemera iyo revolisiyo, ntiyemere repubulika n'imwe. Koko ubwo bwiyunge bushingiye ku ki? Dore icyo bita igitangaza. PL idutize amaboko tubone uko duhirika MRND (usibye ko mutazabishobora), ubwo mukaba ngo mwizeye kuzikiza PL. nyuma y'ihirikwa rya MRND. Ubwo PL. nayo iravuga iti reka biriya bihutu bimfashe guhirika MRND hanyuma nzabishyire ku ruhande nyuma!! Ubwo se hagati ya MDR na PL ni nde uzashobora guhirika undi? Ibyo ari byo byose mwe muzahirikwa. Uti kuki? Yego wenda muzaba muri benshi; nyamara abenshi muri mwe mwarongoye abatutsikazi gusa, mu bayobozi ba MDR harimo abatutsi bahinduje ubwoko bigira abahutu, ndetse hari n'abatutsi baryinjiyemo ku mugaragaro. Tuvugishe rwose ukuri, kandi ngo uvuze ko nyiri urugo yapfuye si we uba wamwishe. PL ni ishyaka ry'abatutsi bagitsimbaraye ku ngoma ya gihake; ubwo muzayihera he ko ibafitemo ibyitso? Yarabazengurutse rwose yarabize, irabakoresha icyo yishakiye. Umututsi uri mu buyobozi bwa MDR ubwo muzi ko atazi icyo akora? Ese ko mbona abenshi muri mwe mukoreshwa n'abagore banyu kandi akaba ari abatutsikazi ubwo muribwira ko batazi icyo bagamije? Abahutu muri mu maki? Uwazura Kayibanda, Gitera na Mbonyumutwa ubanza babavamo. Bashinze MDR Parmehutu muri 59 ishinzwe kurwanya ingoma ya cyami none mwe muriyunga n'abagamije kugarura ingoma ya cyami! Ibyanyu ni amayobera!! Ese mwibagiwe ya mitingi ya PL i Nyamirambo aho bagize bati mwirinde MDR kuko itsinze inka zakongera zikaribwa, amazu agatwikwa n'ibindi n'ibindi?

Bayobozi ba MDR kuki rwose mutiyunga na MRND? Ibyo ari byo byose MDR Parmehutu ifatanyije n'abandi banyarwanda yakoreye u Rwanda neza ituma rwipakurura ingoma ya gihake na gikoronize. Nyamara kuva muri 61 kugeza muri 73 yakoze amakosa atabarika, (soma igitabo cyanditswe n'umuyoboke wanyu w'imena (ariko ujijisha) MUSANGAMFURA Sixbert muri 87 cyitwa: Le Parti MDR Parmehutu: information et propagande, Ruhengeri, U.N.R.). MRND nayo murayishinja amakosa yakozwe mu gihe cyayo n'ubwo mukabya; wenda nta byera ngo de! Bayobozi ba MDR kuki mutagiye hamwe n'abayobozi ba MRND ngo mwiyunge, muhane imbabazi; cyane cyane ko n'ayo makosa mushinja MRND muyafitemo uruhare runini cyane? Ibyo byari kubafasha mukabona uko musaranganya ubutegetsi, mukarwanya inyenzi n'umwana wazo PL. Bayobozi ba MDR murimo murasebya abahutu rwose. Aho Kayibanda, Gitera na Mbonyumutwa baruhukiye bafite intimba batazakira.

2) Bayobozi ba MDR nimudusobanurire ukuntu ibyo inyenzi zisaba namwe ari byo musaba.
Buriya ni uburyo bwo kubwira amahanga muti inyenzi ziri mu ukuri. Ariko se bayobozi ba MDR buriya mutumye inyenzi zidufatira igihugu ko twazakora indi revolisiyo akaba ari mwe iheraho. Bayobozi ba MDR murababaza abahutu bazi ubwenge. Twese ubu turibaza uwo mukorera akatuyobera.

3)Nimuduhe ibisobanuro ku myifatire yanyu usanga rwose ibabaje.
Iyo mugenda muvuga ngo murashaka kurandura cyami mputu y'abashiru rwose muba mugamije iki? Ko mutuma se abazi ngo ko kera bavukanaga imbuto babaseka. Iyo ngoma ya cyami mputu y'abashiru mwayibonyehe? Mwajya muri mitingi muti tugiye kubohoza aha n'aha! Inyenzi nazo ziti twateye u Rwanda tugiye kurubohoza. Ko numva muhuje imigambi n'inyenzi mwazisanze rwose ku rugamba bikarangira. Abahutu mwikwicamo uduce ntacyo byatumarira. Bayobozi ba MDR iyo mwamamaza urukiga na nduga muba mugamije iki? Guca u Rwanda mo kabiri bizabamarira iki? Uwo mugambi wo guca u Rwanda mo kabiri ni gute muwuhuriraho n'inyenzi? Nimudusobanurire rwose. Muzahora se muza- →

menya muhorera nde? Ubwo se uwapfuye muzamuzura? Rwose mwakumvikanye na MRND mukareka gutatira igihango. Twemere koko wa mugani w'umuhutu uzira inzara uhabwe intebe? Dore ibyandikwa muri KANGUKA na RWANDA RUSHYA na LE TRIBUN DU PEUPLE (ibinyamakuru byamaze kwigaragazaho ubunyenzi) namwe ni byo muvuga, ni byo mwandika. Rwose Abanyarwanda bakeneye ibisobanuro. Bamwe bishingiye ishyaka rimwe kandi ni 14 % none abahutu mumaze gushinga 6; ubwo ni ukuvuga ko buri shyaka rifite 14 % ngo kubera ko mwese mugize 85 %. Ntimuranyurwa kandi kuko n'andi mukiyashinga; ibyo byose byatewe na MDR. Bayobozi ba MDR nimudusobanurire impamvu ituma muducamo uduce bigeze hariya?

Bayobozi ba MDR; amazi ntara renga inkombe! Muracyafite igaruriro. Simbabujije gushyigikira ishyaka ryanyu ariko nimumenye uwo murwanira uwo ari we. Mubanze mwirukane ibyitso bibarimo hanyuma mwumvikane na MRND; uwakoreye undi ikosa amusabe imbabazi, mwemeranywe uko muzasaranganya ubutegetsi, mufatire umugambi hamwe wo kurwanya inyenzi. Mwirinde kwirirwa musebya HABYARIMANA kuko ntacyo byabamarira. Tumukomeyeho, turamwemera, turamwizera, turamukunda kandi twiteguye gukora nka bya bindi byabaye mu Burusiya ni biba ngombwa. Nimutumva inama mbagiriye muzaba mugambanira abahutu ndetse Kayibanda, Gitera na Mbonyumutwa nibarakara sinzi aho muzakwirwa.

Mbasabye ko iyi nyandiko yanjye mwazayitangaza mu kinyamakuru cyanyu Urumuri rwa Demokarasi mwashaka mukongeraho ibitekerezo (commentaires) zose mushaka.

Alexis KWITEGETSE
Umuyoboke wa MRND

N.d.l.r.
Kubyerekeye ubufatanye bwa MDR na PDS ziyobowe nako ziyoborwa na PL, twatangajwe no kumva ko muri rwa rugendo PL yaroshyemo ariya mashyaka le 17/11/1991 i Kigali, PL yari yitwaje ibibiriti byo gutwika inzu yubatswe n'abahutu. Uretse ko byayinaniye iyo ibishobora Mugenzi yari kubwira Kameya ngo u Rwanda rurashya nahamagare inkotanyi zize ziruzimye! MDR naPSDni zidaha PL akato hakiri kare, ariya mashyaka azibuka yahiye. Maze PL na FPR ziteranire MRND! Yewe, abahutu ni tudashira hamwe PL ishobora kuturohaho umuriro.

# URAMENYE MUNYARWANDA IBY'ABACUZI NTUBIHARIRE ABAKANNYI.

Esope (Ezope) ni umunyaburayi wabayeho mu ishingwa rya Roma. Uwo muntu yari hagati nk'ururimi mu rwego rwo gushima cyangwa kugaya Imana. Yabiterwaga n'uko Nyagasani yari yaramuhaye ubwenge buhebuje, agasobanukirwa n'ibintu kurusha abandi bantu. Nyamara arongera aremwa nk'igihindugembe, akagira uburanga umuntu yibazaho niba ari ubw'abantu. Mbese yari mubi birenze, ku buryo iyo bashakaga kuvuga ko kanaka cyangwa nyiranaka ari mubi biteye isoni, bamugereranyaga na Esope. Mu bwenge yari afite, havugwako shebuja yakoranyije abacakara be agiye kubagurisha mu isoko rya kure na we abarimo. Bakaba baragombaga kugenda bikoreye ibindi bicuruzwa. Imizigo yarahambiwe noneho buri mucakara asabwa guhitamo uwo ari bwikorere. Esope yahise afata iya mbere, asingirana ishema n'isheja igitwaro kinini muri yose cyari kigizwe n'imigati. Bagenzi be ntibihanganiye guceceka, bahise bamuseka kubera ko yatoranyije umutwaro uremereye kandi asize iyoroshye. Ibanga rye nta n'umwe wahise arimenya. Esope yatangiye urugendo ijosi ryamuteberanye, ariko uko urugendo rugenda rugabanuka, rikarushaho gutumburuka: imigati yari ahetse niyo yari impamba yabo ku buryo yageze aho igashira, agakomeza urugendo ari umuryohe useka bwa nyuma abari bikoreye zahabu, amahembe y'inzovu,... kuko bo babigejejeyo uko babitangiranye.

Banyarwanda duhuje umuco n'ururimi, ububi bwa Esope ntibudutere igihe. Ahubwo imitekerereze ye igire icyo itwigisha. Turi bene Kanyarwanda, muri iki gihe hari abavuye muri twe batujya imbere, bashinga amashyaka, none baraduhamagara ngo tuyajyemo. Ariya mashyaka yose ni nka ya mizigo yahawe abacakara bavuzwe haruguru. Dukwiye guhitamo rero azatugirira akamaro, akaba adusaba gukora tugakoboka ariko twizeye kuzanezezwa ejo cyangwa ejo bundi n'imbuto zizaba zeze ku giti cy'umurimo, kugira ngo tutavuga icy'umuruho. Twirinde amashyaka azadutangiranya ibibazo bizarushaho kwiyongera aho kugabanuka. Turizera ko bizakorwa kuko muri ibi bihe abanyarwanda bagenda barushaho kurangwa n'ubushishozi. Biteye isoni nko kubona hari amashyaka yizeza abaturage kuzabavaniraho imisoro. Urwo rugero rwonyine rwatuma igihugu gihorana akaramata k'ibibazo.

Ubundi nk'uko bizwi, imisoro n'amahoro bituruka mu bukungu bw'igihugu, bikongera bigasubira muri bwo, bugakora urujya n'uruza. Abaturage nibo maboko y'igihugu, nibo bukungu bwacyo. Iyo muribo habonetse abatanga imisoro, habonetse abatanga amahoro, icyo gihe biba biturutse mu bukungu bw'igihugu. Noneho dore ba baturage bakeneye ubuzima bwiza, bakeneye kwiga, bakeneye gutumanaho,... ibyo byose bizakorwa na Leta yifashishije ya misoro, ya mahoro, byavuye mu bukungu bw'igihugu. Leta iramutse itabonye ibyo byose yahahombera, bityo rwa rujya

n'uruza rukahagwa. Cyakora muri urwo rwego birashoboka abacuruzi bavuganirwa, ntibakandamizwe nk'uko bimeze. Ariko kuvuga ngo bazasonerwa ni ukwemera ko muri uru Rwanda haba ipfukiranwa ry'amajyambere. Nta karere kakongera gusaba ikigo cy'ubuzima, umuhanda, amashanyarazi, iteme, ishuri,...Banyarwanda duhuje umuco n'ururimi, ibibazo by'u Rwanda tugomba kubikemurira mu mashyaka tubona ko atuvana mu bihe bigoye atujyana mu byoroshye aho kuba imbusane.

Abacuruzi bashobora kuba binuba bafite ukuri. Ariko sibo basora menshi bonyine. N'umuguzi ni uko kuko asoreshwa amahoro ku bikoreshwa (taxe sur la consommation). Dufate urugero rw'uruganda rwenga inzoga ku Gisenyi (BRALIRWA). Iyo abantu bumvise ngo icupa rimwe rya byeri risora amafaranga 40, usanga bahiye ubwoba ngo abanyenganda igihugu kibunamyeho. Twibutse ko 90% birenga, by'ibikoze inzoga zengwa n'urwo ruganda ari amazi bugezi. Nyamara uwo musoro ntaho uhuriye na BRALIRWA kuko atariyo iwutanga. Ahubwo umunywi niwe uwutanga. Mbese urebye nk'umuntu winywera twa Mutsingi 3 ku munsi, aba asorera Leta amafaranga 40X3X30 = amafaranga 3.600 ku kwezi. Ku mwaka akaba amafaranga 43.200 frw. Abasomaho rero n'ubwo hari ibyo bibungura, hakagira n'ibindi bibahombya, mujye mwishyiramo ko muri mu barwanashyaka baharanira guteza imbere uru Rwanda mu gutanga amahoro. Ariko baramutse namwe babagabanyirije, bishobora gutuma "cure" izamuka n'igihugu kikahasarurira menshi kurenzaho.

Koko abanyarwanda tuzemere tugane ishyaka ritubuza gukora imirimo rusange iduteza imbere mu majyambere! Bigenze bityo se twakongera gusaba imihanda ihuza amasegiteri cyangwa amakomini? Twaba twararoye se tugasanga umuganda ari shiku? Igisubizo ni oya. Niba hari igitotsi cyawubonetsemo igihe kirageze ngo utokorwe nibinashoboka nawo uhabwe irindi zina, ariko ukomeze utugirire akamaro. Nitwizerane mu byo dukora. Dore mu bihe isi igezemo, umugabo ufite konti kuri banki agira atya agaha umugore we uburenganzira bwo kubikuza kuri banki. Ibintu byakomeza mu rugo, agatima kagakoma ku mafaranga. Ngo naramuka agiye iwabo arayatunda. Ubwo agahita atanguranwa kuvuga 'ngo "madamu" ntajye gusinyira amafaranga ngo asohoke. Ibihe byo gushyira hamwe no kuzuzanya biba byarangiye. Iyo umuntu arebye aho ibintu bigeze ubu asanga amashyaka hirya no hino muri Afurika ashaka gukora nk'uwo mugore n'umugabo basubiranyemo. Ntawusabye ko twagira ibitekerezo bimwe kuko ntaho byaba biva cyangwa ngo bijye ahubwo tugeze ku Banyarwanda ibitekerezo n'ibikorwa byubaka.

N.I.
Gisenyi-Info.

# WATEGEKA BANDE WIRENGAGIZA RUBANDA NYAMWINSHI?

Aya mashyaka menshi akorera mu gihugu gikennye kandi kirwana; rubanda nyamwinshi irifuza ko ariya mashyaka yakora uko ashoboye agatuma intambara irangira vuba. Kubona hari ibyitso byirirwa biririmba ngo byabonye inkotanyi zitsinzwe intambara y'amasasu, bishaka gushyamiranya abanyarwanda byifashishije amashyaka. Bene gushinga amashyaka rero muramenye mutazagwa mu mutego wa P.L (Parti Libéral).

Ese ubwo bariya bakataje mu mashyaka hari ubwo batekereza kuri ariya magambo y'ibyitso ? Kubona n'ishyaka rifite abayoboke magana atanu gusa rijya kwihandagaza ku karubanda ngo riravugira abaturage bo mu Rwanda bose (+ 7.000.000) ! Oya amashyaka yose nabanze yerekane umubare w'abayoboke bayo, kandi ni byiza ko abo bayoboke baboneka mu ... Rwanda. Bityo i-tumenye umubare w'abayoboke bariri inyuma.

Ibi ndabivuga kubera ko hari amashyaka 3 yabonye adafite imbaraga zihagije akishyira hamwe, kugira ngo abone uko ahirika ubutegetsi bwashyizweho n'abaturage, anyuze muri rukokoma. Icyo nakwibutsa ni uko ariya mashyaka uko ari atatu ubu yahindutse ibikoresho bya P.L. (Parti Libéral), rya shyaka ryiyemeje gufatanya n'inkotanyi kugira ngo bashobore kugarura ingoma ya gihake mu Rwanda.

Ndetse ubu dutangiye kubona ibimenyetso byinshi bigaragaza ko ariya mashyaka yaba akoresha amafaranga yaturutse mu nkotanyi za P.L. Banyamashyaka mumenye rero ko mwemeye kuba ibikoresho by'inkotanyi zibinyujije kuri P.L. muba mutakaza abayoboke cyane cyane abatifuza ko ingoyi ya gihake yagaruka mu Rwanda kandi muzi-

Rubanda nyamwinshi rero, turacyashakisha amadosiye yose yakozwe ku byitso, nitumara kubibona byose, tuzabitangaza maze namwe mubacire urubanza mukurikije amakosa yabo, kuko ba Munyambaraga bakatiwe atari bo bakotanye gusa. Turasanga ahubwo ari byiza ko amashyaka yemewe n'abategeka mu Rwanda yashyiraho Gacaca yo gucoca ibibazo by'ibyitso, kuko ibyitso bitari mu Rwanda inkotanyi ntabwo zakomeza kudutera.

Mu gihe tugezemo iyo agatsiko k'abantu bake gafite inyota yo gutegeka abantu benshi kandi batagashaka, ako gatsiko biragakomerera. Ndetse bikakananira, maze kakitabaza bya bihugu bikize cyane, kandi bikigendera kuri politiki ya mpatse ibindi bihugu.

None se abaturage bo mu majyaruguru ndetse no mu majyepfo yacu bakandamizwa n'abatutsi ata-

ri uko abo batutsi bashyigikiwe n'ibihangange ! Mbe biriya bihugu bibiri maze kuvuga bizazana ryari demokarasi ishingiye ku mashyaka menshi ko numva ngo inkotanyi zidutera aricyo zituziza ?

Iki kibazo ndakibaza biriya bihugu by'ibihangange bikomeje gushyigikira abicanyi. Bavuze ukuri koko insina ngufi niyo icibwaho urukoma! Nyamara uca urukoma iyo asumba insina zose, mu guca urukoma yagombye guhera ku nsina ndende, cyane cyane iyo insina ndende zifite amakoma menshi azibuza kweraho imbuto nziza.

Kurangiza iyi ntambara, kwongera umusaruro, kurera abana b'abanyarwanda neza, kandi bose bakabona imirimo ikwiranye n'ubushobozi bwabo ni byo bibazo bihangayikishije abaturage mu Rwanda. Igitera impungenge abaturage rero ni uko ariya mashyaka yose yavutse ari nta na rimwe ryari ryerekana uburyo rishobora gutunganya nibura kimwe muri biriya bibazo.

Inkotanyi nta mbaraga zigira, rero gutsinda iyi ntambara ni ugutsinda ibyitso byose by'inkotanyi cyane cyane ariko tukumvisha abatutsi bafite inyota y'ubutegetsi ko kubera ubugome beretse abanyarwanda badashobora kuzongera kubona ubutegetsi.

Kuri kiriya kibazo cy'uburere n'imirimo, gisaba abanyamashyaka gutoza abanyarwanda gukora neza kandi cyane. Ikibabaza rubanda rero ni uko ariya mashyaka yishakira ubutegetsi gusa yangisha abaturage umurimo. Rero hari n'amashyaka ateza abaturage kudatanga umuganda. Ko na Bibiliya itubwira ngo udakora nta karye ra!! None se bariya banyamashyaka bangisha abaturage umurimo n'umuganda, ntibabona koko, ko n'imfashanyo amahanga aba yahaye u Rwanda ngo yaba yigira mu mifuka ya bamwe.

Rubanda nyamwinshi rero ubu ikeneye abategetsi babegera bakabagira inama mu mirimo yabo ya buri munsi. Naho rero abishakira inyungu zabo bakirengagiza iz'abaturage bazacyura umunyu.

Gisenyi-Info
Rubera Papias

# AMAGURU MURI MRND; UMUTIMA MURI...!

Mu mashyaka bigaragara ko yayobotswe cyane, MRND ifata umwanya wa mbere. Ngabo Abatwa, ngabo Abatutsi, ngabo Abahutu! Reka bayiyoboke bose bazi icyo yabamariye. Bamwe yabatoje kubana na bagenzi babo badatekereza kubatema ngo babarire inka ; abandi yabakijije kwitwa ruvumwa ndetse barabyitwaza bashaka guhirika abicaye ku ntebe y'icyubahiro. Abandi bo ngo yabahaye amabati; uretse ko ngo batarayabona bose!!

Nyamara hari abiyemeje kwitekera muri MRND; ariko ngo baba bari muri MRND bari ahandi. Mperutse kuganira n'umwe muri bo ambwira ukuri numva ndamwishimiye uretse ko ntamusengereye, ambabarire ntacyagendaga. Uwo mugabo w'umuzamu mu mugi wa Kamembe, yansobanuriye ko bose ishyaka ryabo barizi batazabura kuriha imisanzu. Ngo icyakora bazakomeza bihate MRND ngo barebe ko bakongera bakayishuka. Yakomeje ambwira ko ishyaka ryose bajyamo ihuriro ari ihuro; ati: "Nta mukandika wacu tuzabura gushyigikira aho yaba ari hose!". Icyambabaje icyakora ari nacyo cyanteye kumena ibanga ni uko yatinyutse kumbwira ati: "Erega namwe muzi gutegeka, uretse ko mutazi gukubita!" arakomeza ati: "Uzareba nidutsinda ko tutazagarura ikiboko; nta kindi twabashoboza dore mutangiye kujyamutwangira n'abakobwa". Aho hanyuma icyakora yarabeshye turacyabakunda, ubihakana azaze muhe ingero za vuba aha.

Iyi nkuru si iyo nitekerereje, narayibwiwe rwose!. N'ubwo uwo wabimbwiraga ari umuzamu; ntibibakange buriya yabyumviye muri bene wabo kandi nzi neza ko abafite benshi. Icyakora birazwi ko uwo mugabo akunda kuvuga cyane, ariko na none birazwi neza ko atari umusazi, yemwe si n'umusinzi.

Namwe rero nimwiyumvire icyo bamwe mu bavandimwe bacu muri Muvoma batekereza; kandi twari dutangiye kwibwira ko demokarasi igiye kuducengera no mu mitsi. Njye narabyumvise nibuka KANGURA ihora itubwira ku kibazo cy'UBUMWE. Ngo abwirwa benshi akumva beneyo!!!

NDAGIJIMANA Lazare
B.P. 34 CYANGUGU

# PARTI LIBERAL NI ISHYAKA RIHARANIRA U-KWISHYIRA UKIZANA KW'ABATUTSI BAKIZE.

KANGURA ijwi rigamije gukangura no kurengera rubanda nyamwinshi yiyemeje kubagezaho ukuri kw'amashyaka ayoborwa n'abantu bimirije inyungu zabo imbere bakirengagiza rubanda nyamwinshi.

Aya mashyaka amenshi yavutse mu ntambara twakuruweho n'inyenzi-nkotanyi. Muri aya mashyaka twaberetse ukuntu hari ishyaka ryitwa Parti Libéral ryayobotswe ahanini n'"ibivirigile" bishyigikiye inkotanyi. Biriya "bivirigile" rero byibumbiye muri Parti Libéral noneho iyo bishyigikira inkotanyi ntibicyihishyira. Kubona ikinyamakuru cy'ikivirigile RWABUKWISI Visenti cyihanukira ngo impunzi zarashavuye. Ese umuntu washavuye aho gushaka icyamutunga, ajya gushaka imbunda zo kwica abaturage b'inzira karengane?

Dusesengure neza amateka y'u Rwanda. Abahutu bakandimijwe kuva kera n'ingoyi ya gihake yayoborwaga n'abatutsi basabaga ko ingoma ya gihake yarimburwa burundu kandi abahutu bagashyirwa mu nzego zose z'ubutegetsi. Ibi byose abatutsi barabyanze ahubwo bakora uko bashoboye kose kugira ngo bice abahutu bari bafite imigambi yo kubohoza rubanda nyamwinshi. Muribuka ko Mutara Rudahigwa yageze n'aho agira bene wabo inama ati aho kwica umuhutu GITERA nimwice ikibimutera. Abatutsi bimye Rudahigwa amatwi. Nibwo abatutsi 8 umuntu yakwita ba Bazikoraho bateraniye umuhutu MBONYUMUTWA Dominiko wari uvuye gusenga Imana kugira ngo bamwice. Mubyamahirwe Mbonyumutwa yarabigobotoye.

Mu gihe gito rubanda nyamwinshi yo mu Rwanda hose yari yamenye ko abatutsi bafite umugambi wo kurimbura abahutu bose bize n'abari bafite amatwara yo gukura abaturage ku ngoyi ya gihake. Abaturage bararakara bikiza abantu bose bari barabicishije ingoyi ya gihake. Abatutsi babonye ko badashobora kubaho badahaka barahunze. None abatutsi aho kwemera ko muri 1959 bashoje intambara ntambaraga bigirira, barabeshya ngo bahunze agapanga. Erega noneho muzakomeza kudukora mu jisho maze duceceke! Oya, kuko tumaze kurambirwa ubugome bw'inkotanyi.

None se ko byagaragaye ko inkotanyi zidutera ari abatutsi bishakira kugarura ingoma ya gihake rubanda nyamwinshi yishe "ibivirigile" bishigikiye inkotanyi koko bahakana ko ataribo badushotoye?

Harya ngo abatutsi bifite baracyahakana ko MUSEVENI adafatanya n'inkotanyi kudutera? None ingabo z'u Rwanda ziba mu Mutara no mu Birunga zirwana n'inkotanyi ziturutse he? Banyarwanda koko namwe muremeye ingabo z'u Rwanda zizakomeze kujya gutegereza umwanzi uturutse mu Buganda kandi hari abanzi zisize i Kigali n'ahandi mu migi? Inkotanyi ni "ibivirigile" rero nibamenye ko batava amata, kuko tumaze kurakazwa n'amaraso ya bene kanyarwanda (abaturage n'abasirikari) bicwa n'inkotanyi.

Rero "ibivirigile" biracyemeza ko UBUGURU bwa RUMONGI Patric mwene Gasana Léonard atari igihugu gifasha inkotanyi kugira ngo zishobore kugarura ingoma ya gihake mu Rwanda. Ese kuki indege za buriya BUGURU bwa Rumongi zivogera igihugu cyacu! Ese munyarwanda wese urwanya akarengane k'ingoma ya gihake, wari uziko amashyaka yose ya politike yitwa Parti Libéral aba afite intego yo gukandamiza abakene ku mutungo ndetse no mu bitekerezo?

Kimwe na Parti Libéral ya Mugenzi, amashyaka ya Politike yose yiswe Parti Libéral yaharaniraga ubutandukane n'ubusumbane bw'abayoboke bayo. Abazi igifaransa nimwisomere uko Francis BALLE (1) abisobanura: "le deuxième trait caractéristique du libéralisme politique c'est son acceptation de la diversité sociale et même les encouragements qu'il lui apporte". Mu kinyarwanda ngo ingingo ya kabiri ishyaka rya Pariti Libéral rigenderaho muri Politiki ni ukwemera ubusumbane bw'abantu kandi igaharanira gusumbanya abayoboke b'iryo shyaka. Nimwibuke ibisobanuro bya za nyenyeri 3 ziri mw'ibendera ry'ishyaka PL rya Mugenzi.

Amashyaka yitwa Pariti Libéral ahuje amatwara ni irya Mugenzi abona ate demokarasi? Ayo mashyaka yose yemera ko ubutegetsi burangwa na demokarasi ari ubwo abategekwa bitorera ababategeka. Ariko ngo kubera abantu bose batangana, ngo abasumba abandi nibo bonyine bafite uburenganzira bwo gutora. Kwa Mugenzi rero murumva ko abatutsi barangwa na ya nyenyeri iri hejuru y'izindi (abahutu n'abatwa) aribo bonyine bashobora gutora. Muri bariya batutsi ariko bose nabo siko batora kimwe. Kuko umututsi ufite amafaranga menshi n'ufite impamyabushobozi yo mu mashuri makuru ijwi ryabo rimwe rivunja amajwi atatu y'abaturage. Naho abaturage batize kandi badafite amafaranga ngo ntabwo bashoboqra gutora abategetsi! None ririya shyaka rishaka gukomeza gukandamiza rubanda rugufi ubu ngo ryisunze amashyaka akomeye ku rirushya nka MDR na PSD ngo kugira ngo basabe rukokoma. Mbe muri rukokoma hazajyamo abaturage bangahe?

Ubwo se abaniganira rukokoma ntibabona ko ari amatwara ya Parti Libéral batangiye gushira mu bikorwa, kuko iyo rukokoma yaba ihejwemo abaturage! Abashaka rero ko tujya mu byuya intambara itari yarangira umutego w'inkotanyi nutabashibukana, nimumbwire aho muzahungira uriya mutego wa

komeza p.16

# BURUGUMESITIRI GASANA ARASEZERA KURI KOMINI YA KINIGI.

Tadeyo GASANA yari asaziye ku butegetsi bwa Komini KINIGI yo mu RUHENGERI none ngo arinaniriwe yisangiye icyo bita ubucuruzi kuko ntawe utazi ko imirimo ibiri yananiye impyisi. Ubutegetsi yabwegukanye mbere ya za 70 ubwo yasimburaga adatowe umugabo witwa MUNYAMASHARA wari unaniwe kurangiza mandat ye. Gasana yari asanzwe ari umucungamari w'iyo Komini. Amaze kuba Burugumesitiri, nta kibazo yagize kuko igihe cy'amatora cyari gisa n'ikirangiye. Yahise aba nk'ikigirwamana nta n'umwe umuvunda maze abaturage bibwira ko ari ntawundi ukwiriye kumuvunda kuko yari azi ibanga ryo kwihakirwa. None igihe cy'amashyaka menshi kirageze ni aho gupiganwa.

Nkuko bigenda mu yandi mahanga yacengewemo na demokarasi ishingiye mu mashyaka menshi, ni ugutanguranwa mu gatebu. Twumvise ko nko mu Bufaransa abageze neza ku ntebe y'ubuyobozi bwa Komini cyangwa iy'Ubudepite biraruhanya kugirango babirekure kuko kenshi baba bizewe kandi bazwi na benshi kurusha ibyadukira. Ni mu gihe kuko n'ubundi ngo ivumbukiyeho irasa umuhanga. Niko bigendekera ba Valéry Giscard d'Estaing, ba Jacques Chirac n'abandi batajya basimburwa ku bu Mburamatare bw'intara zabo uko amatora atashye.

No mu Rwanda ubu turitegura kwihitiramo abayobozi b'inzego hafi ya zose. Ubwo ishyaka rizatanga ayandi kugira icyizere mu baturage bo mw'i Komini iyi n'iyi ritirangayeho ryagiherana bigatinda. Niyo mpamvu mu gutanga abakandida baryo buri shyaka rikwiye kuzabyitondera ritazagendesha rigendesheje burundu. Ntawe uyobewe ko urugiye kera ruhinyuza intwari, abeshi mu bategetsi mu gihe cy'ishyaka rimwe rukumbi batanazi ukuntu babigezeho bakunze kubyifatamo nabi bazi ko byabaye umwihariko wabo, ku buryo abenshi badashidikanya ubwabo ko abaturage benshi bifuza icyababakiza bwangu. GASANA nawe ari muri abo azi ko atazigera arutanga. None mu gusezera kwe akuye agahu ku nnyo.

## Umwa birenge ni wowe ubwirwa.

None se wa Mutware we Gasana ko tubona usonga abaturage bazahajwe n'intambara, ubwo urashaka kugera kuki niba atari bwo buryo bwawe bwo gusezera ku butegetsi nawe ubwawe ugomba kuba umaze kurambirwa?

Leta y'u Rwanda yiyemereye ko abana bo mu turere twazahajwe n'intambara, izabarihira amafaranga y'ishuri, nk'uko bikomoka ku cyifuzo cy'Umukuru w'Igihugu. Wowe mu bwatsi bwawe ntubikozwa kuri bamwe wiyemeje gushyiraho agahimano. Umwana w'imfubyi wakubitiyeho ko iwabo mu rugo hasahuwe n'Inyenzi bagahita ubwo bayoboka inzira y'ubuhungiro na n'ubu badakorera agasambu kabo kandi ariho honyine bakuraga agafaranga dore ko nta n'agatungo ka kirazira izo mvunamuheto zabasigiye, iyo wihandagaje ukabima ibyangomba bitangwa na Komini by'uko bazahajwe n'intambara uba uri muzima? Ese ni Leta iguhatse usuzugura, cyangwa ni Umukuru w'Igihugu wagusinyiye uba wigaritse? Ahubwo ugatinyuka ukabiha abakomoka mu masegiteri atarigeze arangwamo imirwano nka TERO iri ku mupaka wa Komini Mukingo, aho n'abahunze batashoboye kugera bitewe n'uko ari kure, ubitewe ahanini n'uko ba nyiri abo bana wigeze kubarira za ruswa z'amahene, amaka, amanoti n'ibindi. Naho abatakigera mu byabyo mu biruhuko koko wabibimye ngo urasaranganya uduke wahawe! Ese niba ari make baguhaye wabanje ukayaha mu bayagenewe yashira ukabivuga ku uwagutumye ariwe Leta wenda ko yagira itya iti kugira ngo byorohe abari mu mashuri yigenga ni bajye mu ya Leta maze amafaranga nari kubatangaho agabanuke? Urabeshya rwose Gasana kuko Ibyemezo ubaha si amafaranga, kandi nyine n'iyo yabayo agenewe gufasha abatishoboye ntabwo mu kubyibaza wahera ku bawe bwite wirengagije impfubyi kandi uzizi neza. Ni wowe se mutindi wa mbere da? Isubireho rwose ubahe ibyemezo bakeneye kandi lisiti yabo imanikwe kuri Komini no kuri Perefegitura aho rubanda bose babibona bakagira icyo babivugaho uretse ubwiru. Urahemukira urubyiruko kandi ari rwo rwavuyemo abahanganye n'iyi ntambara n'ejo n'ejo bundi u Rwanda rukaba ruzabakenera. Wiruteranya na MRND yagusanganye imbehe ikayikurekera kugeza magingo aya kandi wararembeje abaturage kubera ubutegetsi bw'igitugu. Ndetse na Komini yagiye isubira inyuma (imihanda n'imigenderano wasanze ubu byarasibye, amashuri amwe namwe ntiwamenya n'ibibanza yariyubatsemo kuko wabigurishije). Wowe uhugiye mugu- →

ibikurikira p. 15

Parti Libéral, iharanira ko abakize n'abize bakomeza gukandamiza abakene! Ndasaba rero MDR na PSD ko zareka gukomeza gutiza umwanzi umurindi zibeshya abanyarwanda ngo umuti w'intambara ni rukikoma. Harya ubwo MDR na PSD ziyibagije ko Parti Libéral yatangiye gushuka abanyarwanda ngo noneho yemeye revolisiyo yo muri 1959 ari uko ariya mashyaka 3 yari amaze kwishyira hamwe kugira ngo abone uko yaka rukokoma. N'aka kanya koko abayobozi ba MDR bibagiwe ukuntu Perezida wa PL Mugenzi yabaharabikiye kuri sitade le 1/9/1991 ngo MDR ifashe ubutegetsi yakongera kumena amaraso! Ese ari FPR, Parti Libéral iberye icyitso ari na MDR yakera ishyaka ryamennye amaraso y'abanyarwanda menshi ni irihe?

"Ibivirigire" rero nibimenye ko imigambi mibi yose tugenda tuyitahura kandi bimenye ko ubutegetsi biniganira bidashobora kububona igihe cyose rubanda nyamwinshi y'abaturage izaba igishyizehamwe.

(1) F BALLE; le libéralisme politique dans Encycolopédie Universalis volume 12; p. 1212.

RUBERA Papias

Ni muri urwo rwego rero HAKIZIMANA Donati yagabiwe gutegeka Imirimo y'Igihugu Ishinzwe Iperereza avanywe ku mwanya w'Ubuperefe aho yari yarashizwe na MUGEMANA mwene wabo wategekaga Minisiteri y'Ubutegetsi bw'Igihugu. Twibukiranye ko mbere y'uko aba Perefe wa Kibuye yari yarirukanywe mu kazi ko kuneka kubera gutonesha Abatutsi cyane cyane ba RWIGARA n'abandi. Ibyo byaje gutuma atumvikana na ba shebuja b'icyo gihe. Kubera ko yari azi amabanga y'Igihugu byaje gutuma ahamagarwa ikitaraganya ngo hato nawe adacika akajya muri rya shyaka namwe mutayobewe, maze akahamenera amabanga y'Igihugu bityo tugafatwa nk'uko ba Lizinde babyifuza.

**HAKIZIMANA Donati apfa iki n'Abahutu?**

Mfungwa bwa mbere yari Perefe ku Kibuye iwabo wa ba RWIGARA ubwo yari umwe mu bashimishijwe no gufungwa kwanjye ku buryo maze gufungurwa yahise antumira ikitaraganya. Muri iyo nama atumiramo abungiriza be batatu barimo uwayoboraga imirimo y'Iperereza ku binjira n'abasohoka mu gihugu. Ubwo mu maso y'abamwungirije yanyihanangirije kutongera kwandika inyandiko zitoneka Inkotanyi zikomoka mu Batutsi, bo bwoko bwaremewe kubahwa. Ubwo twagiye impaka ndende ngerageza kubasobanurira ko tutazatsinda iyi ntambara mu gihe cyose Leta y'u Rwanda itazemera gusobanura ku mugaragaro ko twatewe n'Inyenzi zikomoka mu Batutsi kandi zishyigikiwe n'Abatutsi bose bo kw'isi. Nakomeje mbabwira ko niba Leta y'u Rwanda yo itabibona KANGURA yo ibibona kandi izahora ibitangaza. Ubwo Donati yarumiwe ndetse ancyurira ko ndebye nabi nazagwa mu buroko.

Ibyo yavuze rero ntibyarenze umutaru kuko mu kwezi kwa gatandatu k'uyu mwaka yaje kwandika urwandiko rw'amaraso arwohereza Porokireli Jenerali w'Urukiko rw'Ubujurire amusaba ko nasubizwa mu buroko. Mu gihe atarasubizwa abandi batekereza nkawe baba bancakiye, nza gufungurwa n'umugabo ntazibagirwa kuko nawe yemera ko iyo Inkotanyi zifata ubutegetsi nta Muhutu wageze mu ishuri cyangwa watunze amafaranga wari gusigara muri iki gihugu. Ibyo kumbohoza si njye wabimushimira njyenyine, ahubwo abakunda u Rwanda bose bemera ko nazize gushaka kururengera bakwiye no kubimuhera umudari. Twikomereze. Donati uyobora iperereza mu Rwanda yabonye ko gufunga cyangwa kwicisha NGEZE bitagishobotse (dore ko ubwo abatutsi bazaga gutwika inzu bakekaga ko ndaramo Donati yabimenye aho kohereza ba maneko be gukora iperereza agahitamo kwicecekera nk'aho bitari mu byo ashinzwe. Icyakora ubu idosiye iri mu maboko ya MUKAMA Leveriyani, umurwanashyaka wemerwa n'Abanyarwanda benshi). Ubwo rero Donati yagufatiye ubundi buryo bwo gusubiza KANGURA mu kuzimu, atuma ba maneko be ngo uzajya amenya igihe KANGURA izasohokera ngo ajye abimumenyesha, ngo kuko KANGURA ikabije gutera Abatutsi n'Inkotanyi ubwoba. Ni nako byagenze kuko KANGURA n° 24 ikimara gusohoka yahise atanga itegeko ryo kuyinyonga ntiyagera ku basomyi bayo. Ubwo hasohoka le Tribun du Peuple na Rwanda-Rushya ngo byo nta busembwa Donati abibonana da! Abasomye ibyo binyamakuru rero bakanamenya ko Donati yafunze KANGURA kubera ijambo ry'ibanze bihutiye kubaza ubwoko bwa Donati ariko na nubu nta muntu urabumenya cyangwa se ngo amenye icyo apfana nabo. Gusa icyo twakwemeza ni uko mu gihe cyose Leta itazatinyuka ngo yemeze ko turwana n'Inyenzi zigizwe n'Abatutsi kandi zishyigikiwe n'Abatutsi bo kw'isi yose intambara ntizarangira. Kandi n'Ingabo z'Igihugu ntizigomba gushakira umwanzi mu Mutara no mu birunga zibagiwe ko n'imbere mu gihugu umwanzi ahari kandi atarava ku izima, usibye ko inkotanyi zo mu mijyi zo ubu twatangiye kuzifatira imigambi nizitisubiraho. Ibyitso byazo biboneka henshi mu gihugu cyane cyane mu myanya ikomeye amaherezo bizaryora amaraso y'Abahutu banga bakicwa cyangwa bakamugazwa n'inyenzi-nkotanyi.

NGEZE

# KANGURA IRONGERA GUSHIMA SINGAYE

**NI IKI DUSHIMA SINGAYE ANDEREYA ?**

Muri KANGURA y'ubushize twabagejeje ho ukuntu uwitwa BWASISI Karoli musaza wa MUKAMURENZI Perusi ubu akomerewe kubera isosiyete mpimbano yitwa ACLIR. Uwo Bwasisi rero yaje gufungwa kubera umutungo w'Amaposita yari yaribye aguramo amakamyo ubu abarizwa kwa SINGAYE yanze ko yazafungwa azira uwo mutungo wa Leta. None SINGAYE yiyemeje kuwusubiza Minisiteri y'Amaposita no Gutumanaho ariko ngo akabinyuza mu nkiko. Ntitwahita tumushima cyane ariko kuko agomba no kubanza gusubiza Tereza NYIRABAKARANI umutungo we wose maze yashaka kuzana undi mugore akabanza akaba umuyisiramu kuko ari bo bemerewe kurongora abagore benshi.

Twashoboraga kwandika byinshi kuri SINGAYE ariko yemeye kuzadukorera ibiganiro kubimuvugwaho byose. Ubwo ni ah'ubutaha. Kandi ntituzibagirwa no kumubaza ibya GACUKIRO ahejeje mu munyururu na Prosper yagize impunzi, na Gapanga tudasize Djuma Bibari na Hamada Djuma biganye amashuri.

NGEZE Hassan.

# PLAGE YA GISENYI IRAGENDA IPFA URWA SITADE NENGO

Muri za 1970 sitade Nengo yari iya gatatu muri sitade zari zikomeye mu Rwanda. Mu rwego rwa CEPGL (Communauté Economique des Pays des Grands Lacs) muri iyo sitade hakunzwe kwakirirwa MICOMBERO, BAGAZA, MOBUTU, HABYARIMANA, bose Abaperezida bigeze gutegeka cyangwa bagitegeka u Burundi, Zaïre, u Rwanda. Ibyo birerekana ko hari ahantu hiyubashye. Nonerero nka mwe mwese musohokera muri BIKINI, TAM-TAM ku Gisenyi, iyo mubonye uko icyo kibuga gisigaye cyifashe mubona bidateye isoni?

Icyo kibuga kiri iruhande rw'umugezi wa Sebeya, muri Komini Nyamyumba. Mu gihe cy'imvura, umwuzure wakunze kugisatira kikuzura amazi, ariko mu bihe byiza kikongera kigakinirwaho. Ikibuga kijya guta isura cyabanje kugira ibihe bigaragaza ko kigiye gukizwa umwuzure nka wa murwayi wereka umurwaza ko yorohewe kandi urupfu rwarangije kumutaha. Dore ikigo gitanga amashanyarazi cya Gihira cyagize gitya kiravugururwa. Igice kinini cy'umugezi wa Sebeya kiyoberezwa mu bitembo binini ku buryo iyo amazi amaze gukoreshwa mu buryo bwo gutanga amashanyarazi ahita yiroha mu kiyaga cya KIVU, muri metero nka 700 uturutse kuri sitade NENGO. Mu gihe rero amazi yakinyuraga iruhande yari amaze kugabanywa, birumvikana ko ari bwo cyari kigiye kurushaho kumera neza. Nyamara si ko byagenze.

Kubarira umuturage wa Gisenyi ngo Nengo yazize umwuzure ni ukwikoza ubusa kuko we abona (kandi nibyo) ko baba bamubeshya. Ahubwo uwo muturage arakubwira ati: "iki kibuga cyatangiye kuzamba muri 88. Kikaba cyari kimaze imyaka irenga 20 ari kizima. None se muri iyi myaka itatu haguye imvura imeze ite? Oya, mwibeshyera imvura. Ikibuga cyacu cyazize uburangare bw'abategetsi babonye sitade UMUGANDA yuzuye bagakeka ko yo yonyine ihagije. Ariko se usibye ubujiji cyangwa ubundi bugome, nka sitade Amahoro hari ubwo yigeze iba impamvu yo gusenya ibindi bibuga binyanyagijwe muri Kigali? Na "Tapis Rouge" mubona idasigaye ifashwe neza kandi iri munsi neza ya sitade Réginal ya Kigali? Cyangwa birashoboka ko abashinzwe urubyiruko baba baratanze raporo zerekana ko urubyiruko ruri mu mugi wa Gisenyi atari rwinshi byo guhabwa ikibuga kirenze kimwe. Biramutse ariko byagenze byaba biteye isoni, kuko muri uwo mugi hari ibigo by'amashuri makuru n'ayisumbuye nka Institut Supérieur St Fidéle, Ecole des Sciences de la Santé, Ecole secondaire Islamique des Sciences Economiques, Ecole Normale Primaire Gacuba II, Collège Inyemeramihigo,... Kuri ayo mashuri hiyongeraho ibigo bitatu by'amashuri abanza, urubyiruko rwiga kuri Goma n'urutarabashije gukomeza amashuri yisumbuye. Urubyiruko rungana rutyo, nirwo abategetsi ba Gisenyi barebye basanga rwose bagomba kurukoranyiriza muri sitade Umuganda, guhera muri 1988. Mu gihe ikibazo cy'ibibuga kitarakemurwa ubu hariyongeraho icya plage ya Gisenyi.

**Buri mutegetsi najya asiga agize aho azambije mu rwego rwo kwidagadura amaherezo azaba ayahe?**

Kera mbere y'ubwigenge, plage ya Gisenyi yari iy'ababirigi n'abandi bazungu gusa. Nta mwirabura wahakandagiraga. Uwafungaga umwuka iyo yagiraga ibyago akahafatirwa yakubitwaga ibirato byinshi cyane n'indembo rugeretse. Ndetse yaba yabyukiye akaguru k'ibumoso agashyikirizwa komisariya yari yubatse ahagana iburyo bwa Hôtel Méridien Izuba.

Aho ibintu bihindukiye, u Rwanda rumaze gusubirana ubwigenge, plage yagiye irushaho kuba iya bose nta vangura. Ibyo ikabifashwamo n'amahoteli abiri yamizwe na Méridien Izuba ari yo Bikini yari yubatse munsi y'igiti kinini cy'umuvumu kigihari na n'ubu na Beau-séjour basenye bagasiga gusa ibyumba byayo biri imbere ya Méridien, bisigaye ari amazu y'umutegetsi mukuru w'iyo hoteli. Plage rero yagiye irushaho kuba ahantu nteramatsiko, bamukerarugendo barashika, amadovize "araboneka".

Kubera ko hajemo iby'ubukerarugendo, ORTPN niyo yaje gushingwa gukurikirana no gutunganya aho hantu. Nyamara kuva aho intambara itangiriye mu Kwakira 1990, plage yaratereranywe. Uko ukwezi gutashye ikagenda isingira isura itari nziza. Biratangaje kubona ahantu nk'aho, ahakikiye umugende ucamo amazi y'imvura aturutse hafi aho mu muhanda hasigaye ari urufunzo. Cyakora uwicaye mu mazirantoki y'amasarigoma aba ahari ntibimutangaza kuko ari ibintu bisa nk'aho bimaze kumenyerwa.

Hari umusuperefe mperutse kubwira ko plage isigaye iteye isoni, aransubiza ngo nta kundi yabigenza. Ngo imitunganyirize yayo ntaho ihuriye n'ingengo y'imari ya Perefegitura. Nakomeje mubaza niba ari mubagiye kwemera ko plage ya Gisenyi ipfa urwa sitade Nengo, arampakanira. Nyamara n'ubwo nta mafaranga ubutegetsi bwa Perefegitura bufite bwo kuyitunganya, bufite ikindi kintu kiyaruta: kumvisha abahagarariye ORTPN ku Gisenyi ko ibyo bakorera plage atari byo. Nibidashoboka hagahinduka urufunzo, rubanda ntizavuga ko ari ORTPN yayizambije, ahubwo rubanda izababazwa n'uko Gisenyi abategetsi bamwe bayiciye ikibuga, abandi bakaba bagiye guhamba plage, ubwo abazaza nabo bazica ibindi. Cyakora haramutse habaye umutima n'ubushake, uwo mucanga ushobora kugarura ubuyanja bitagoye kuko ritararenga, na sitade Nengo yazuka.

NYABYENDA Issa.

# ABATUTSI BAGOMBYE KUZURA MIBAMBWE RUTARINDWA.



Dusubire mu bintu neza. Mu byumweru bishize twagiye kwandikisha KANGURA N° 24 muri Imprimerie Nationale. Twahakubitaniye n'ibinyamakuru byinshi birimo cya kindi KANGUKA gihora kibeshya ko ari cyo kinyamakuru cya mbere cyigenga mu Rwanda. Nyamara tuzi ko na mbere y'ubwigenge Grégoire Kayibanda yari umwanditsi mukuru w'ikinyamakuru cyigenga. Hagati aho ngaho KINYAMATEKA, RAFIKI, UMUNYAMURYANGO-TRAFIPRO, HOBE, n'ibindi byinshi, birazwi ko ari ibinyamakuru byigenga byabayeho mbere ya KANGURA. Ibi biratwereka ko abatutsi, no mu mateka yogeye nk'umuravumba, badatinya kuyahagikamo ya ngeso yabo y'ikinyoma. Iyo KANGUKA yandikirwa muri iryo capiro yarasohotse murayisoma, abenshi murumirwa kubera ibinyoma, ubugome n'ukwisumbukuruza yari ihatse. Ariko KANGURA N° 24 n'ukuri kose yari ifite, Ibiro Bishinzwe Iperereza byayinyongeye mu maso ya KANGUKA. Dufite isoni zo kuvuga ko biteye isoni. Nta kundi twabisobanura turabona ko ibinyamakuru by'ibyitso ari byo birira bigahozwa, kandi ari nta kindi bigamije uretse guhirika HABYARIMANA.

Amakosa akosorwa n'Abatutsi muri iki gihe yatangiye gukorwa kera. Duhere nko mu 1896: Mibambwe Rutarindwa ni we wabaye Umwami wemewe wa nyuma warazwe na se ingoma. Ariko ubucabiranya bwa Konjogera na basaza be bwatumye kuva icyo gihe kugera ku ihunga rya Kigeli Ndahindurwa haboneka gusa abami b'imiziro. Kanjogera afatanyije n'abiru ndetse n'abapfumu yahakanye ko Rutarindwa yagabiwe ingoma ahubwo yemeza ko uwarazwe ingoma ari umuhungu we Musinga. Mu gihe cyo kumwita izina ry'ubwami, aho kumuha izina rya Mibambwe ubusanzwe wakurikiraga Kigeli, bamwita Yuhi ukurikira Mibambwè. Kugeza magingo aya iyo ngeso iracyabakurikirana kuko ari ubwoko bw'abantu busa nk'ubwarozwe kwica ibintu bubirora. Abashaka gukurikiranira hafi ibyo binyoma byabo muzakurikirane amateka murebe niba Mutara III Rudahigwa yaragombaga gufata izina ry'ubwami rya Mutara. Nimukurikirana neza muzasanga n'uriya uri ishyanga amenyereye kurenga imiziro ku buryo atazahambwa i Rutare nk'uko byagenaga ku bami bitwa ba Kigeli.

Iyo Abatutsi basubiramo ukuntu batakaje ubutegetsi mu Rwanda basanga byaratewe ahanini no kutemera kurekura. Kuko uwashatse gukoresha iyo politiki ari we Rudahigwa, bahise bamukubita incuro, bakomeza kugundira imitungo yabo. Nibwo bibyaye Revolisiyo ya 59 kugeza n'ubu batemera, kuko bamwe muri bo bahisemo guhunga, abandi bagasigara ari ibyitso. Impunzi nyinshi ziri mu bihugu bidukikije zaranzwe n'uburumirahabiri: ziyandikisha mu Ishami Ryita ku Mpunzi, zirahindukira zaka ubwenegihugu bw'igihugu cyazakiriye.Abenshi barakira karahava, ndetse bavamo abetegetsi. Bisengimana Rwema, umuherwe n'umutegetsi muri Zayire, Mambolewo, umutegetsi n'umwe mu ba mbere b'abaherewe ba Bujumbura, Fred Rwigema wategetse ingabo za Uganda, Kimenyi, icyamamare muri Amerika. Birakomeye kubona igihugu cy'i Burayi kidafite umututsi ukomeye. Mu gihugu abasigayemo bakomeje politiki yabo y'ikinyoma: tubeshye abahutu ngo turabakunda, tubashyingire abakobwa bacu maze bazabyarane abana basa na ba se mu bitugu (mu bitugu ntawe udasa n'undi!), abandi bazibere ibizungerezi. Bakoze uko bashoboye kose bacengera mu mashuri, mu butegetsi no mu bucuruzi. Abahutu b'inda nini babamenyera ruswa y'ifaranga n'abagore. Ubwo Abatutsi bo mu gihugu imbere baba batangiye gukosora rya kosa ryo muri 59 ryo kutemera kurekura. Intego yabo bari bayigezeho neza neza iyo bene wabo b'abanyamurengwe bategura i-[illegible]nda ngo batere urwababyaye, [illegible]gije ko basize bavuze ngo [illegible]hutu atinya intambara y'amagambo ariko ntatinya iy'amacumu n'imyambi.

Batutsi koko niba mushyira mu gaciro, mwifashishije ibinyamakuru byanyu, ntimubona ko umuntu wese ushira mu gaciro akibona ko ikinyoma cyanyu kikiri cya kindi! Abantu mutemera Revolisiyo ya 59, mugahakana ibyo Repubulika ya mbere, n'iya kabiri yabagejeje ho, murabona amaherezo azaba ayahe ko mutazabasha kuzura Rutarindwa ngo akurikire Rwabugiri, maze ngo ingoma yanyu ikomeze nta kindi kinyoma kirimo! Mbega ejo!

**HAKIZIMANA Donati, Umunyamabanga Mukuru w'Imirimo y'Igihugu Ishinzwe Iperereza, ni ICYITSO gikomeye.**

Mwese mwatangajwe no kubona KANGURA N° 25 isesekaye imbere yanyu kandi ubwo mwari mutegereje n° 24. Twahuye n'insanganya rero Maneko Mukuru witwa Donati yasanze ntakundi yakwerekana aho abogamiye dore ko kuva aho iyi ntambara itangiriye rubanda nyamwinshi igizwe n'Abahutu yakomeje kumukeka amababa kubera imikorere ye.

**Yashyizweho ate?**

Muribuka ko intambara igitangira byabaye ngombwa ko imirimo imwe n'imwe ihabwa abayobozi bo kuyongera mo umwuka mushya.

# LA RECRUDESCENCE DES CRIMES CRAPULEUX, L'UNE DES CONSEQUENCES FACHEUSES DE L'ETAT DE GUERRE QUE LES PARTIES D'OPPOSITION TENTENT MALHEURUSEMENT D'EXPLOITER.

La guerre apporte naturellement tout son cortège de malheurs socio-économiques dont le plus redoutable est l'utilisation illégale d'armes et munitions par certains éléments incontrôlables parmis les soldats. Cela s'explique par le fait que de tout temps l'homme est resté capable de développer un grand nombre de vices selon les conditins dans lesquelles il se trouve sans qu'il en soit au fond responsable. Aujourd'hui, la population rwandaise en fait l'expérience à ses dépens.

Depuis peu, l'on fait état d'attaques armées à domicile de certains commerçants ou de simples citoyens tant dans les milieux urbains que dans la campagne. Le plus souvent l'on accuse des agents en uniformes ou armés de fusils et de grenades, outils dont les seuls militaires sont censés être en posséssion. Cela n'est toutefois pas une raison suffisante pour affirmer que l'Armée Nationale serait directement responsable de ce phénomène pour le moins horible.

Il est permis d'émettre une infinité d'hypothèses à cet effet, la plus courante et la plus écoeurante étant celle comme quoi ce pourrait être une nouvelle forme de terrorisme des agresseurs du Rwanda pour démoraliser la population rwandaise qui soutient sans réserve nos forces armées. L'on sait en effet que l'ennemie Inyenzi qui cherche à s'emparer du pouvoir par la force ne négligerait aucun moyen de harceler la population comme il le fait à la frontière rwando-ugandaise en vue de créer une situation d'insécurité permanante et faire naitre chez la population le sentiment selon lequel le Pouvoir ne serait pas en mesure d'assurer sa protection. Delà à conclure qu'il faudrait un changement de régime, pense à tort l'ennemi qui ignore tout de la détermination du peuple rwandais à défendre l'intégrité de notre territoire et sa propre dignité, il n'y aurait qu'un pas. Qu'à celà ne tienne! Nous avons depuis longtemps découvert les plans de guerre de ces fascistes suite aux papiers saisis sur certains de ces malheureux inyenzi-nkotanyi capturés soit au front, soit au sein de la population civile où ils avaient tenté de se dissimuler en "IBYITSO" ou complices. Ces plans prévoient effectivement une telle stratégie dans le cas où la guerre classique viendrait à se solder par la victoire de nos forces armées, ce qui est incontestablement le cas aujourd'hui.

L'autre hypothèse avancée par une opinion également crédible serait que lors des recrutements massifs imposés par les vagues d'intrusions à travers nos frontières, certains truands en auraient profité pour aller s'entraîner au maniement des armes, s'équiper à l'occasion et retourner pour exercer plus éfficacement leur métier de bandits. L'hypothèse n'est pas facile à exclure d'autant plus que la situation de guerre ne permettait pas de dispenser des leçons éducatives aux jeunes recrus, la priorité des priorités se trouvant être l'apprentissage des armes pour mettre rapidement l'ennemi hors d'état de nuire. Rien d'étonnant alors si ces jeunes, une fois leur mission accomplie, ils se consacrent à préparer leur avenir selon leur façon de voir le monde.

Une troisième hypothèse serait qu'il s'agirait plutôt des réglements de comptes soit entre l'assassin et sa victime, soit entre deux ou plusieurs personnes qui feraient recours à de tièrces personnes mal éduquées. Tout est possible. Il est toutefois intéressant de remarquer que des enquêtes menées pa la Gendarmerie National ont permis d'attraper beaucoup de ces malfaiteurs et jusqu'à cette date leurs avoeux n'ont révélé aucun mobile politique. Cependant il reste que des amateurs politiciens de mauvaise foi cherchent à exploiter ces situations malheureuses pour jeter gratuitement le discrédit sur le régime en place. C'est ce qu'ils ont tenté de faire à l'occasion de l'assassinat de feu David, commerçant et frère du leader du Parti Libéral proche des Inyenzi-Nkotanyi qui nous agressent. Un jeune soldat en armes avait flingué ce richard pour avoir par le passé trempé dans la mort du père de ce jeune homme, éxécutant ainsi un vieux rêve de vengeance comme l'assassin l'a lui-même déclaré après s'être rendu aux forces de l'ordre. Mais le cynisme tutsi n'a pas hésité à ridiculiser leurs journaux en y publiant de folles imaginations selon lesquelles il s'agirait d'assassinat politique. Il reste que l'opinion attend de leur part des explications sur la mort de cette pauvre ménagère et ses trois enfants de la famille SEBAHINZI Sylvestre à Ruhengeri. Attachée et flinguée à domicile par des agents en armes cette famille n'est pas tutsi et rien n'indique qu'elle soit proche de l'opposition, au contraire. Expliqueront-ils également l'attaque aux grenades perprétrée dans la boutique d'un commerçant répondant au nom de monsieur NTAWURUHUNGA Célestin, à RUHENGERI, pourtant HUTU et partisan du Mouvement Républicain National pour la Démocratie et le Développement (MRND), cible de toutes sortes de calomnies?

Pour conclure cette réflexion, le journal KANGURA invite tous les psychologues et sociologues de faire des recherches en vue d'analyser la gravité de la situation et de proposer des stratégies à adopter pour maîtriser le phénomène sans trop de dégats.

La Rédaction.

# IBINYAMAKURU BY'IBYITSO BIRABESHYA NTIBIZAGERA KU NTEGO ZABYO.

Abahanga mu mateka no mu byerekeye imibereho y'abaturage bemeza ko u Rwanda rutuwe n'amoko atatu atandukanye ariyo Abatwa, Abahutu n'Abatutsi. Bemeza kandi ko ayo moko ashobora kubana neza no gukorera hamwe abatutsi baretse kuba abishongozi, imvuzivuzi, ababeshyi, indyandya, indashima, ba rwikubira, ibisambo, abanyamatiku, abagome, abicanyi no kuba abanyenzika nk'inzoka. Kubera ivogonyo, ubwiko, ubugome no kwifuza gukaraba amaraso y'abahutu n'abatwa, abatutsi biyemeje kuba ibyitso by'Inkotanyi kugira ngo bafatanye nazo gutikiza Abahutu maze basangire utwabo.

Aho Inkotanyi zikubitiwe n'Ingabo z'u Rwanda, Abatutsi bo mu Rwanda bashyizeho ibinyamakuru byo guteranya Abahutu, byo kubatuka, byo kubasebya no kwanlagaza abantu bose barwanya Inkotanyi, byo guca intege no gusubiranyamo Ingabo z'u Rwanda kugira ngo Inkotanyi zibone icyuho, byo gucengeza amatwara y'ishyaka ryabo P.L. (Parti Libéral) rikorera FPR ritesha umurongo MDR na PSD rikoresheje bamwe mu bayobozi b'ayo mashyaka yombi ryamaze guhindura ibikoresho byabo mu kwibagiza abanyarwanda umwanzi wabo FPR no guteranya Abahutu bitwaje uturere batuyemo.

Mu mugi wa Kigali ibyo binyamakuru by'ibyitso by'Inkotanyi bimaze gutera iseseme. Dore hari KANGUKA, RWANDA-RUSHYA, LE TRIBUN DU PEUPLE, L'OPINION, IMBAGA, LE SOLEIL, UMURANGI na KIBERINKA. Ibyo binyamakuru byose usanga bishimagiza imikorere y'Inkotanyi zica abaturage urubozo zibaziza ubusa ari nako biteranya abahutu bitwaje uturere batuyemo.

Hanyuma byarangiza bigahindukira bikabeshya amahanga ngo Inkotanyi zirwanira ukuri kuko zishaka kuzanira abanyarwanda demokarasi. Ese mama demokarasi ibyo binyamakuru bivuga ni ugutoteza no kwica Abahutu ? Ese mama demokarasi ni uguteranya Abahutu kugira ngo ubategekeshe igitugu nk'uko umwami n'ibyegera bye byabigenzaga ?

Abahutu bashyira mu gaciro bibaza impamvu mu myaka yose twari tumaranye n'ibyitso by'Inyenzi-Inkotanyi nako n'inzoka-ntutsi muri MRND zari zarifashe ntizishinge ibinyamakuru noneho aho ziboneye Inyenzi-nkotanyi zigiye gutera u Rwanda zigashinga ibinyamakuru byo gutera ubwoba Abanyarwanda. Ngiyo Kanguka yakoze uko ishoboye ngo yangishe Abanyarwanda ubutegetsi bwa HABYARIMANA ariko Abanyarwanda banga gutatira uwo batoye byimazeyo.

Intambara igeze hagati bashinga Rwanda-Rushya, le Tribun du Peuple, l'Opinion n'ibindi. Ibyo binyamakuru koko byatije umwanzi umurindi kuko birwana intambara ikaze y'amagambo imbere mu gihugu. Le Tribun du Peuple yatangiye ituka abahutu bo muri MDR ngo ni imbwa zigiye i Nyanza. Iteranya Abahutu bo muri MDR n'abo muri MRND karahava. Irangije iraruma irahuha yamamaza TWAGIRAMUNGU Faustin, igikoresho cya P.L. muri MDR ubu nawe usigaye afite impamyabushobozi ihanitse mu guteranya Abahutu yitwaje uturere bakomokamo.

Le Tribun yatangaje kandi amazina y'Abatutsi bagiye gufasha inkotanyi ku rugamba ibeshya ko bishwe n'Abahutu kugira ngo iteranye u Rwanda n'amahanga. Rwanda-Rushya ya KAMEYA yihaye intego yo gutuka ingabo z'u Rwanda no kuzica intege maze ikora mu jisho umuryango wa Koloneli RWENDEYE intwari abahutu bose bazahora bibuka ishyira ifoto ye hamwe n'iya RWIGEMA umutware w'imihirimbiri n'ingegera zimena amaraso y'abana b'u Rwanda.

Kanguka yihaye gushimagiza Inkotanyi no gutangaza amafoto y'ibigoryi by'ibigome nka Rwigema, Bayingana, Bunyenyezi n'izindi nzoka ntutsi. Uko isohotse kandi iba ikina ku mubyimba ababyeyi batakaje abana babo ku rugamba. Le Soleil n'Imbaga byihaye byo kubeshyera Abahutu ngo bateza imvururu kandi Abatutsi buri gihe aribo bashotora Abahutu kubera ivogonyo n'ubugome byabo bahorana.

Umurangi wo nta kindi ukora uretse guteranya Abahutu witwajye amashyaka n'uturere barimo. L'Opinion nayo ikora nk'ibindi binyamakuru by'ibyitso ku buryo yo ndetse yiyemeje guteranya u Rwanda na Zayire yadufashije byimazeyo muri iyi ntambara. Muri uko kuduteranya na Zayire yanditse ko u Rwanda ari rwo rwarashe indege ya SCIBE ZAIRE kandi yararashwe n'Inkotanyi.

Banyarwanda rero mugisinziriye mutaramenya imigambi ya P.L. n'ibinyamakuru bikorera INKOTANYI mu Rwanda nimukanguke igihe kirageze maze tuzarebe aho Abatutsi bazakwirwa nibabona Abanyarwanda bakunda igihugu cyabo bamaganiye rimwe biriya binyamakuru bitifuza ko Repubulika na Demokarasi byahabwa intebe mu Rwanda byifuza ahubwo ko ubutegetsi bwajya mu maboko y'Abatutsi bibumbiye muri FPR na P.L. ishami ryayo mu Rwanda.

Abahutu rero aho muri hose, haba muri MDR, haba muri MRND, muri PSD, muri PDC, muri RTD, muri PSR n'andi mashyaka, mwaba mu Rwanda cyangwa mu mahanga, nimwishunguremo urukumbi mushishoze cyane cyane igihe musoma ibinyamakuru by'ibyitso kuko inyandiko zabo ari nta kindi zigamije uretse guteranya Abahutu no gusebya abarwanya Inkotanyi bose.

Birababaje kandi bikwiye gutera Abahutu kwibaza kubona ibinyamakuru by'ibyitso byihanukira bikandika ngo mu Rwanda hasigayemo amoko atatu: Abatutsi, Abanyenduga n'Abakiga. Ese buriya si ugushaka guhanagura mu bitekerezo by'Abanyarwanda ubwoko bw'Abatwa n'Abahutu ? Ubwo rero uriya muvugizi w'ibyitso yarangije gutsemba Abahutu n'Abatwa mu bitekerezo bye bityo ubwoko bw'Abatutsi akaba aribwo bwonyine bugomba gusigara mu Rwanda. Baribeshya Abahutu turi maso kandi tuzafata ibyemezo igihe nikigera.

Baranyeretse Mustapha.

# IYI NTAMBARA IZAKIZA NDE?

Nta wapfa guteza intambara nta nyungu agamije cyereka ari umusazi. Inyenzi n'abazishyigikiye biganjemo abatutsi bateye u Rwanda kubera inyota y'ubutegetsi no gushaka kwihimura ku bahutu babavanye ku ngoma dore hashize imyaka mirongo itatu gusa.

Icyakora uko byamera kose intambara isenya byinshi ikubaka bike. Nk'ubu ubukungu bwarahababariye; igihugu cyafashe imyenda akangari, ibikorwa by'amajyambere byadindijwe no kwita mbere na mbere ku busugire bwacyo no ku mutekano w'abagituye. Abafashe iya mbere mu guteza imidugararo nabo ariko ntacyo bahungukiye nta n'icyo banateze uretse imivumo y'isi yose.
Amahoro n'ubumwe byaratonekaye ku buryo amakimbirane hagati y'amoko yarushijeho kwiyongera nubwo ari nta mvururu zikaze zisakaye; kandi sinzi niba inkotanyi zizahabonera amaronko.

Ntibyari bisanzwe kubona ingabo z'amahanga zishinga ibirindiro iwacu; ariko byari ngombwa ko ziza kandi byatunguye umwami wibwiraga ko u Rwanda rwibera mu bwigunge. Ndetse no mu mvugo nyapolitiki, kuri ubu usanga amashyaka yose yirengagiza guhingutsa ikibazo kijyana n'ijambo "UBUMWE". Inkotanyi zaraduharabitse biratinda ariko umutego urazishibukana, ibinyoma byose biravumburwa none nizo zisigaye ari ruvumwa impande zose.

Mubo rero intambara itahiriye harimo inyenzi n'ibyitso byazo. Icyakora ibyo mbivuze mu gihe imigambi mibi izo nyeshyamba yamaze gutahurwa, n'ingabo zacu zimaze kuzihashya ubudasubirwaho. Iyo zitsinda ho byari kuba ibindi: nyuma y'umwaka umwe gusa abashakashatsi baba bashakisha kumenya uko umuhutu yasaga kuko n'uwabaga ari mu kindi gihugu yari guhita atikizwa mu ibanga; kandi ni icyo inkotanyi n'abazo bifuza.

Mu bakijijwe n'intambara twavugamo abacuzi n'abacuruzi b'intwaro; si n'ibya none kuko kuva inyenzi zaremwa nta kindi zakoze uretse kwigwizaho bya kirimbuzi ku buryo inganda z'intwaro n'ibindi bikoresho bya gisirikare zahahembukiye imyaka igashira indi igataha. Icyo gihe u Rwanda rwasaga n'urusinziriye rutazi ko hirya no hino gahutu ari gucukurirwa urwa bayanga. Umunyarwanda ariko amaze guterwa yahise aca akenge, yarikabakabye yitabaza n'inshuti abona icyimumaza kabiri ku rugamba atashoje rwamutunguye.
Za nganda nazo ubwo ziba zirahatomboreye kuko abakiriya biyongereye. Ikindi giteye rero inkeke ni uko inganda n'abo batenezi ba za kalacinikovu na katiyusha bashobora kwihererana inkotanyi bakazishukashuka bazizeza ko nizikomeza kurwana zizageraho zigatsinda maze nazo zigashyekerwa zigakotana.

Abandi bahakungahahiye ni abariye amafaranga y'inkotanyi, barahari si ikinyoma. Bamwe uzababwirwa n'uko bapiganwa na ba bandi banyereza imitungo na ba kabuhariwe mu kurya ruswa mu kuzamura amagorofa, kugura za rukururana no gupakira kuri konti zabo zo mu mahanga amadovize iryaguye. Ngo haba harimo n'abategetsi bo mu nzego zikomeye za gisivili na gisirikare, abahutu kimwe n'abatutsi.
Mu myaka ishize yose inyenzi zashoboye kugera ku madosiye yose zibifashijwemo n'ibyo byitso biyobowe na Bizimungu Pasteur, Munyambaraga n'abandi benshi. Mu gihe rero inkotanyi n'abazishyigikiye bagifite akarimi kabishye ko kuyobya amahanga n'inote zo kunyanyagiza mu byitso no mu binyamakuru byo hirya no hino urusaku rw'isasu ruzacogora bitinze.

Iyi ntambara izongera yiharirwe na ba basirikare ngo badafite aho babogamiye (GOM), baba ba bandi ba mbere akazi kananiye kubera kugurwa n'inyenzi, baba bariya bahageze vuba tugihanze amaso... gusa nabo ni abantu !
Abo basirikare barariye barahaga ndetse bariyongeza, bahabwa ibyo bakeneye n'ibyo badakeneye, igiceri barakusanya. None se ko batifuza gutanga vuba raporo basabwa, aho intambara izabonerwa umwanzuro nyakuri ? Cyangwa tuzahera muri iryo hindaguranya ry'abaryi ngo ni ingabo zitarwana kandi ntizishobore no gukiza abarwana.

Niba intambara zo muri Afurika n'ahandi zikurikiranirwa hafi n'amahanga cyane cyane Uburayi n'Amerika si ugushaka kurinda umutekano w'abanyamahanga bahari gusa ahubwo no kuba hari izindi nyungu ibyo bihangange bigamije bitewe n'imiterere ya buri gihugu cyibyiyambaje.
Nubwo rero n'u Rwanda ari ruto kandi rukaba rukennye muri byose ntirwabura kubomboranisha uyu mubumbe w'isi dutuye maze ibyo bikonyozi bikaboneraho urwaho rwo kuhitambika. Nk'iyi ntambara yatumye tumenya kandi dukunda Ubufaransa bwa François Mitterand n'ibindi bihugu bimwe na bimwe bitadutereranye. Birumvikana ko nawe tutazuyaza kubyitaba mu gihe cyose bidukeneye.

Ibinyamakuru n'amashyaka nabyo ntibyahatanzwe; byarushijeho kwimenyekanisha no guhamya intego zabyo. Hari nk'abibaza icyo amagazeti amwe n'amwe yari kwandikwa iyo tudaterwa.

Amashyaka nayo hari ashingira porogaramu yayo kuri iyi ntambara twakururiwe n'inyenzi nka "Parti Libéral" yitabiriwe cyane cyane n'abashyigikiye inkotanyi batifuza ko intambara ihagarara mu gihe cyose zitaratsinda. Iryo shyaka ryitwaza intambara kugira ngo risaruze mu mahanga umutungo uhembutse, rinigarurire igice cy'abanyarwanda bagifite umugambi wo kurimbura rubanda nyamwinshi rugizwe n'abahutu.

Hari n'abandi bahashyi basanzwe bakijijwe n'intambara. Nka hano mu mujyi twatangajwe n'ukuntu mu minsi ya mbere y'ukwakira 1990 ibintu byarigitishijwe

mu maduka no muri za butiki kugira ngo benebyo babihendeho bitwaje ko byabuze. Ab'inkwakuzi bahaguyemo umukiro n'ubu bakigenderaho. Ugize Imana akabona idovize arikoshaho byinshi; umucuruzi cyangwa undi wese unyarukiye hanze agarukana ibintu maze si ukunama ku bakiriya agakabya. Iyo amayira yasibamye nk'ubu ngubu umuforoderi ushoboye kugira icyo yambutsa agikamishamo ibya mirenge.

Sinarangiza ariko ntibukije umugani w'igifaransa uvuga ko "A quelque chose malheur est bon", ni ukuvuga ko hari igihe ibyago bitera ishaba. Igihugu cyatakaje ibintu n'abantu, inyenzi zaratwandagaje mu mahanga bamwe basa n'abata umutwe. Urebye mbere y'intambara twari twaradamaraye, turirimba ubumwe n'amahoro ijoro n'umunsi, mbese twari tumeze nka wa wundi ukira akibagirwa gukinga, umujura yaza akamusiga iheruheru.

Ndetse iyo inkotanyi zitibeshyaho gatoya ngo zishyugumbire guhita zitera ziba zarashoboye kwihisha mu mashyaka yari agiye kwemerwa, zikinjiza impunzi zose n'intwaro zazo ku buryo butazwi maze zikaducakira mu cyayenge; ahasigaye zigakoma imbarutso y'urusoro zaramaze kwigarurira ubutegetsi n'abategetsi aho kugira ngo zize zirasa ziturutse ikantarange.

Naho aho ibintu bigereye ubu, ahaaa... ubanza intambara tukirimo yarahaye buri munyarwanda ufite roho nzima isomo ryamucengeyemo ubudasubira inyuma. Ntabwo rwose byumvikana kubona igice kinini (90%) cy'abatuye igihugu gikomeza guhangayikishwa -ntiriwe mvuga gukolonizwa- n'ubwoko butageze no kuri 10% by'abaturage bose; kandi ndumva ari nta rondabwoko mu byo nanditse.

NDEKEZI Bonaparte
Gisuma

**NB**:
Icyo ni igice kimwe cy'abantu bakijijwe n'intambara tumazemo igihe kirenze umwaka. Hagize undi watwunganira akageza ku basomyi ba "Kangura" ibindi bitekerezo kuri icyo kibazo gihanitse byafasha igihugu na rubanda gusobanukirwa neza iby'iyi midugararo yatewe n'inkotanyi ubwazo n'ibyitso byazo aho byigaramiye hose.
Leta y'u Rwanda ntawayivebaho rwose na gato; yakoze ibishoboka n'ibidashoboka byose kugira ngo ineze umwanzi ariko yanga kuva ku izima... kuko akigamije kurimbura imbaga nta kundi ashaka ko byagenda.

## NONEHO GATABAZI IMBWA YOROYE ZIRAMUCAKIYE, ARAZIHUNGIRAHE SE?






*GATABAZI ashagawe n'imbwa zo mu kinyamakuru atangarizamo ibitekerezo bye «LE SOLEIL». Reka yumve niwe wabyikururiye yiha gutukana nk'umushumba, akabinyuza mu binyamakuru by'INKATA !*